- 9 Maart 1939 - إِنَّمَا الْمُؤْمِنُونَ إِخْوَةٌ فَأَصْلِحُوا بَيْنَ أَخَوَيْكُمْ . (القرآن) Taoen ka VIII No. 10

Pangaos langganan:
1 sasih . . . f 0,30
3 „ . . . f 0,80
6 „ . . . f 1.60
sataoen . . . f 3.20

Advertentie tiasa barempag heula

Adres Administratie:
N. Aboebakar
Pandhuisstraat 47
Tjiandjoer.

# AL-MOE'MIN

DIRECTEUR - HOOFDREDACTEUR: WIRA SENDJAJA.

KALOEAR SASASIH 4 KALI: KAPING 2-9-16-24 SASIH WALANDA

Soegri noe nampi proefnummer ieu serat kabar, oepami henteu bade langganan, moegi kersa ngawangsoelkeun deui.

Uitgeefster:
Rengr. Al-Moe'min.
Adres Hoofdredactie:
Wira Sendjaja.
Kazerneweg 23
Tjiandjoer.
Tjitakan:
Drukkerij Pamitran
Tjiandjoer.

Njimpenna ieu s. k. oelah dilalaworakeun, margi seueur ajat Qoerän sareng Hadits.

## ONGESCHIKT.

Dina nomer A. M. noe kamari, rohangan gado² pers, ngawawarkeun kabelegoeganana hidji „ponggawa woning verbetering" kana ageman Moeslim. Redacteur J. B. Bandoeng — sanes redactie — geus njoesoelkeun bedjana, jen lain ngan di Tjiamis bae taladjakna eta pagawe kitoe teh, tapi di Panawangan oge (district Kawali), samemeh kadjadian di Tjiamis, geus kitoe deuih, asoepna ka masdjid teh.

Oepama oerang matja roepaning bedja dina soerat-soerat kabar priboemi di Pasoendan, mindeng pisan katjaritakeunana, jen atoeran pamarentah tina bab woning verbetering teh lain hidji maatregél anoe matak dipisoeka koe rahajat. Teu dipisoekana, teu dibageakeunana teh, lamoen koe noe geus ngalarti, lain koe sapedah teu kaharti pigoenaeunana, tapi koe ngaloearkeun ongkosna, koedoe ngabahroeting, koedoe aja doeit kontanna, da ngandelkeun panjoembang mah, sarerea pada ngalartos, pada oeninga. Anoe geus ngalaman njieun imah mah, nampana panjoembang teh, geus manjoen memeh nampanan, koe tina hoream-horeamna.

Djadi, ajana eta atoeran geus teu diarep-arep koe somahan teh, komo lamoen pagawe noe poerah ngarorisna, noe poerah akar-oekoerna, teu sanonoh kalakoeanana, matak tjoea noe dipariksana, beuki tambah-tambah teu dipikaresepna eta atoeran teh koe rahajat.

Tjatjakan asoep ka masdjid, hidji tempat anoe dipoesti-poesti koe Moeslimin saoemoemna geus kitoe prakprakanana, komo lamoen ngaroris imah si Marhaen mah.

Taladjak ieu pagawe ngaroeksak keur oemoem djeung ngaroeksak dienst woning verbetering.

Pang diseboet ngaroeksak keur oemoem teh, lantaran, pamarentah ngajakeunana ieu atoeran teh pikeun ngadjaga panjakit pest, soepaja oelah ngaraksoek teuing ka sarerea. Koe taladjakna eta pagawe, ieu atoeran leuwih matak teu dipikaresep, malah matak tambah dilalaworakeun, da prak-prakanana teu matak loetjoe tea. Djadi saroea djeung manehna (pagawe tea) ngahalang-halang kana djadina ieu atoeran, anoe baloekarna matak ngalanggengkeun kana panjakit.

Dienst woning verbetering oge nja kitoe keneh henteu meunang pangbantoe ti pagawena, sabab koe taladjakna ditambahan Onpopulariteitna. Alhasil ngaroegikeun ka dienst; pamarentah ngaloearkeun ongkos mangpirangpirang, koe eta ponggawa teu didjeudjeuhkeun.

Ponggawa atawa pagawe noe saroepa kitoe, noe teu ngadjeudjeuhkeun, teu ngaloeloegoekeun keur oemoem, beunang ditjap totaal Ongeschikt keur pagaweanana, henteu tjakep djeung teu tjoekoep. Noe djadi doenoenganana perjogi waspaos, sarta ngadidik eta pagawe nepi ka tjakepna. Da lamoen kitoe bae mah Onbruikbaar" keur oemoem.

***

Oepama oerang nitenan tina djihat agamana, ka-teu-tjakepanana djeung kateu-tjoekoepanana mangtoempoek-toempoek.

Geus oemoem sakabeh kaom Moeslimin njeboetna kana adegan paranti solat teh „baetoelloh" hartina boemi kagoengan Pangeran s. w. Moal aja deui noe diagoengkeun, djeung moal aja deui noe dipoendjoeng - poendjoeng, anging ti Mantenna koe sagoeroembjangna oemmat Islam. Tempat doemeuheus ka Mantenna geus tangtoe taja petana dilalaworakeun. Sedeng koe eta pagawe didjieun djeung dianggap tempat anoe hina, anoe teu soetji, da bongan oenggah teu karana soesoetji djeung mawa kokotor sapatoe.

Pameta anoe kitoe teu ajana tatakarama, njantong pisan kana bebendon Alloh Ta'ala.

Adegan paranti solat teh diseboet oge masdjid, da paranti soedjoed, paranti ngabdi ka Goesti. Peta-petana sakoer Moemin pada terang, jen koedoe soesoetji heula samemeh prakna, soesoetjina poegoeh atoeranana, poegoeh oekoeranana, da ngadeuheus ka Goesti teh koedoe hormat tilawat; anoe pangsoetjisoetjina anoe pangadab-adabna teu aja deui dipakena kadjaba ti koedoe ka Alloh s. w.

Sok soemawonna awak pinoeh koe rereged tjara pagawe anoe teu njaho ditata tea, sanadjan enggeus tjoekoep soesoetjina, lamoen geus soepna tea ka djero masdjid, eu ibadah, tapi ngobrol teu poegoeh, Pangeran moal salah deui ngabendoeanana.

## Toean Hadji A. Salim

**Hidji pangandjoer Islam, bobotoh Islam anoe geus mashoer loeangna djeung daloeangna geus sasaoeran dina choetbah Rajagoeng:**

**„Nabi Moehammad s.a.w., Nabi penoetoep; Rosoel penghabisan, jang tida ada Nabi kemoedian dari padanja; baik „Nabi sesoenggoehnja" atau „seoempama nabi".**

Oepama manehna tara milampah ngabdi ka Goesti, atawa teu pertjaja, teu iman ka Goesti kapan aja wet hiroep koemboeh, jen djeung pada kawoela koedoe sili hormat, koedoe sili adjenan. Di bangsa mana bae, di agama noe koemaha bae, ieu wet tangtoe ajana. Pirakoe, eta pagawe teh, teu kaasoep ka ditoe ka dieu onaman, da manoesa mah tara aja noe nenggang sorangan; djadi tangtoe njaho djeung tangtoe koedoe boga wet hiroep koemboehna.

Koe katrangan noe di loehoer, noeroetkeun tjoektjroekan agama, djalma noe kitoe pametana teh koedoe loejoe djeung panoedoeh anoe kieu oenina:

Kahidji, teu ngagoengkeun ka Goesti s. w.

Kadoea, teu boeleud mertjaja ka Mantenna.

Katiloe, teu ngadjalankeun parentahanana.

Kaopat, teu noeroet kana laranganana, djeung panoetoepna nja eta noe kalimana, ngarempak wet hiroep koemboeh.

Hoekoem sjara' geus ngelaskeun (ngagolongkeun) ka manoesa anoe kitoe peta-petana, dina golongan „ghair moehtarom" hartina anoe teu dihormat koe Islam. Ieu golongan teh — lamoen teu kaliroe — aja genep oempak (genep kelas). Kelas hidjina, nja eta anoe pangdibentji-bentjina koe sjara' nja noe ngarempak noe lima roepa di loehoer tea.

Hoekoemanana djeung siksaanana di dohir, anoe perloe ditibankeun koe hidji Amiroel Moeminin, moal didadar di dieu; soegri noe palaj oeninga mah, sae marios ka salasawios noe oeninga bae.

Djampena teu aja lian ngan koedoe „rempoeg djoekoeng saoejoenan" kalawan aja panoengtoen reudjeung panangtajoengan ti noe djadi indoeng lemboer, bapa desa.

—o—

## Paroeroegi G.e.b.e.o.

Geusan kapentingan oemoem, anoe ajeuna keur meudjeuhna ngaraksoek paoesahan listrik gebeo di ditoe di dieu diboeka djeung dilegaan, loba pisan tatangkalan djeung pepelakan anoe digempoeran koe ieu maskape kalawan mere paroeroegi. Mindeng pisan aja pakelakan anoe dihatoerkeun ka kapala bestuur jen narampana paroeroegina teh teu moenasabah reudjeung kaajaanana.

Ieu kadjadian teh, bisa djadi dilantarankeun koe teu adilna noe mere paroeroegi atawa teu asak badamina, malah aja oge koe lantaran katjoerangan noe ngabagikeunana (majarna).

Landraad Tjiamis ajeuna geus moetoes perkara noe saroepa kadjadian pangpandeurina, nja eta tjoerang noe ngabagikeunana, ngaran mandor Nataatmadja.

Noeroetkeun proces-verbaal djoeragan Tjamat Tjimaragas babajarna teh koerang keneh f 12 252,50, sabab koedoena f 16 952,50, demi dibajarna ngan f 4 700.

Dina waktoe majaranana teh make ngadjoeal a s m a Kdj. Boepati tjenah, anoe netepkeun harga kalapa satangkalna f 0,75 atawa f 1, ari tangkal boeboeahan noe sedjen f 0,50. Sedeng lobana tangkal kalapa anoe ditoearan aja 4193, tatangkalan anoe sedjenna 11730 tangkal. Dina waktoe babadamian ditaksir, harga kalapa teh satangkalna f 3 a f 4.

Ieu mandor koe landraad dihoekoem pandjara 6 boelan lantaran nipoe djeung ngabobodo.

Ieu kadjadian bisa djadi toeladan ka noe sedjen, boh ka somahanana, boh ka noe djadi kapalana (doenoengan somahan), jen lamoen karoegianana si somahan dioeroeskeun, dibenerkeun, tanwande meunang pangadilan ti noe djadi pamarentah-adil.

—o—

## Aleutan Almarhoem Soenan

Aleutan lajonna Soenan Solo almarhoem, loear biasa pisan; peti lajon digotong koe para boepati ti karaton kana kareta anoe ditarik koe koeda satoël² beunang ngaharoedoeman.

Boeket kembang aja 800 siki anoe dialeutkeun woengkoel. Kdj. Goepernoer Solo angkatna ka karaton rek djadjap lajon diiring koe koerang leuwih 500 pangagoeng anoe galede. Amtenar² karaton geus teu poegoeh bingbilanganana. Bintang² kagoengan almarhoem hadiah ti pamarentah di oerang reudjeung ti piloearan dibakian dina baki emas dialeutkeun ka makam djoemlahna aja 40 sikina. Keur djoemenengna almarhoem kabina-bina resepna kana bintang, geuning dina gambarna, dimana nganggo kostim, raksoekanana pinoeh ditapoek koe bintang. Militer anoe djadjap aja doea eskadron. Djelema² anoe laladjo geus teu poegoeh bingbilanganana. Wakil-wawakil koempoelan aja 500 na anoe nembongkeun kasetiaanana. Pandjangna aleutan lajon aja 3 km leuwih. Sadjalan-djalan djedjel pinoeh heurin oesik.

Di station Djokdja disondongkeun ka pangagoeng² Djokdja, toengkeb kabeh.

Ti dinja teroes madjoe ka Imogiri sarta dipendem kira² wantji asar, make panghormat maliter, boeang obat noeroetkeun kapangkatanana „Leknan-Djendral".

Srimanganti Solo kantoen sepi.

—o—

## Gerakan Doenja.

Bedja Europa njebar, jen dina minggoe ieu pisan Inggris djeung Paris dina sapoë reudjeung pada njieun kapoetoesan di „madjlis-rahajat-loehoer", jen ti semet ajeuna ngangken paparentahan Djendral Franco di Spanje.

Peperanganana meh salse pisan, minangka keur noengratkeunana, Djendral Franco geus njadiakeun 800 000 soldadoe pikeun noempes repoeblik Madrid, anoe masih keneh katjekel koe hidji djendral beureum, da ari pamarentah noe sedjen-sedjenna mah geus maboer kabeh.

Djendral Franco moekoel kawat ka Lalaki H i t l e r anoe kira² kieu oenina: „Ngahatoerkeun kawiloedjengan ka Gegedoeg Duitschland, sarehna balatantara anoe tegoeh barani, anoe dianggo ngabantoe perang sadoeloer, ajeuna aja dina pehak anoe meunang. Sewoe laksa noehoen kana pitoeloeng."

Diwalonna koe Gegedoeg pohara pondokna sarta ngandoeng harti, noehoen kana panjalametkeun, sarta koedoe sagantjang-gantjangna dibasmi.

Kitoe njebarna bedja dina soerat kabar.

***

PALESTINA.

Geusan memeres kakoesoetan kagoedjroedan di Palestina, pamarentah Inggris geus ngararantjang rek njieun prostel ka koempoelan medja-boeleud, anoe kieu pioenieunana:

I Inggris rek njekelan kakawasaan di Palestina sadjero lima taoen deui, sabagi tanah mandaat, nepi ka ngatoer padoemoekan bangsa Jahoedi anoe parindah ti Eropa tengah salse.

II Dina sawaktoe eta, Inggris rek mere hak merdika ka bangsa Arab.

III Perdjoealan tanah Arab ka bangsa Jahoedi rek ditangtoekeun persenna dj. rek disengker, sarta ngan oekoer di district² anoe ditangtoekeun bae anoe beunang didjoeal teh.

IV Perkara soal mindahkeun Jahoedi ka Palestina bakal dibagi dina 3 bagian:

a. Kana sabagian, bakal dilarang teu meunang aja Jahoedi noe pindah.

b. Kana sabagian deui, meunang Jahoedi pindah tapi ditangtoekeun lobana.

c. Kana bagian katiloe teu aja wates wangenna, Jahoedi meunang pindah sakoemaha karep.

V Sadjero waktoe teu atjan beres, kaom Arab djeung Jahoedi meunang milih wawakilna pikeun babadamian di b a l e - r a h a j a t (parlement).

Ieu prostel taja petana pinanggih reudjeung kaberesan.

—o—

## Perhoeboengan kaom Islam

Asa reugreug kana hate koe ngoeping warta², jen Poetra Radja Islam baris rendengan sareng Poetri Radja Islam deui. Eta teh ngandoeng harti nagri Islam baris njamboeng ngahidji sareng nagri Islam deui. Atoeh tangtoe ra'jat-ra'jatna oge bakal ngahidji ngadoeloer, nja eta njaosan انما المؤمنون اخوة فاصلحوا بين أخويكم

Wartosna wireh Prins Moehamad Sjahboer poetra Mahkota Iran papatjangan sareng Prinses Fawzijah, rajina Kangdjeng Radja Faroek Mesir.

Kanggo ngaraketkeun tali papatjangana tjeuk wartos Prins Moeh. Sjahboer teh baris soemping ka Mesir. Programmana tjenah kieu:

Dina tg. 24 Februari 1939 djengkar ti Iran, nganggo djalan daratan, noedjoel ka Bagdad. Soempingna ka dinja dina tg. 26-2-39. Ngandjrek di dinja 2 dinten, sarta baris didjamoe koe pamarentah Iraq (pirakoe teu aja asarna njamboengkeun doedoeloeran sareng eta nagara).

Ti Bagdad teras ka Damascus. Soempingna ka dinja tg. 2-3-39. Ti dinja teroes ka Bijroeth. Di dinja disajagikeun hidji yacht, nja eta kapal bargas noe dihias, pikeun neraskeun perdjalananana ka Elis Kandarijah. Ti dinja disajagikeun kareta api speciaal pikeun neraskeun lalakon ka Cairo.

Di Cairona bedjana baris sasasih lamina, sareng bade njoempingan tempat² noe parenting. Moelihna ka Iran tg. 4 April 1939.

Moal boa eta teh baris aja asarna pertalian nagri² Islam tea.

Moega diidjabah permaksadan-permaksadanana: بتفضله جميع الحاجات sareng dilimpahan koernia rochmat Alloh kalawan kasaean pikeun noe rendengan, nagri² Islam sareng ...جميع المسلمين kalawan ... جزاء الله بالخير

—o—

## Koropak.

Djrg. Kamsoe, Sei Gerong.
Artos djrg. Amin 2239, kanggo kw. I th. 39.
„ „ Sadjiin 2243, kanggo kw. I th. 39.
„ „ K. Iskandaroesodo, kanggo kw. I, II th. 39.
„ „ Kamsoe, kanggo kw. I, II th. 39.
Artosna ti sadajana f 4,80 katampi.

malah sareng hartosna sagala (Soendana); diimplik-implik koe:

لا تدخل الملائكة بيتا فيه كلب ولا صورة.

رواه الشيخان عن أبي طلحة.

Disoehoenkeun klajan hormat, moeng anoe sanget moegi Embah kersa maparin katerangan, soepados abdi teu matak hamham. Sateu-atjanna sareng saparantosna abdi matoer pinten-pinten noehoen.

Hormat abdi,

Hanoemeam Itis c. s.

binti lg. no. 2576

Soerat anoe di loehoer koe Aboeja didangdak - didengdek, dioekar - diiker, nepi ka diambeuan pisan, soegan djeung soegan bisa kaangseu maksoedna, weleh teu manggih badarat-badaratna atjan. Anoe poegoeh mah beuki liwoeng, beuki bingoeng, na karah koedoe koemaha, kieu lain kitoe lain, ngadjentoel ngahoeroen baloeng, pikiran ka mana-mana.

Meudjeuhna Aboeja koedoe kitoena teh, da kana hadis henteu sedep, kana ajat bororaah, da patjabakan teh noetoerkeun k e p o t adjengan.

Toengtoengna mah nja soemerah ka Saehoena Aboeja, njanggakeun beuheung teukteukeun tikoro gorokeun, soekoe genteng belokeun, sadaja-daja rek koemambang sakersa saehoena, rek dibeureum rek dibodas, taja bahroetingna Aboeja geusan soemingki.

Sanggeus Aboeja balaka, Saehoena ngabarakatak, roepana teh seep ni'mat tjampoer djeung welas, sarehna Aboeja sakitoe samagahana, toer padahal terangboelan.

Lahiranana teh: „Poegoeh bae Aboeja; koedoe atoh, koedoe soeka, koedoe boengah, boga ahli loba hoedjdjah, lega ambahan, loebak-liboek poeloenganeun Aboeja. Lamoen seug Aboeja teu boga noe kitoe, boa-boa katambias.

Demi tina perkara sarsilah soerat, teu koedoe djadi pikiran moeskil, lantaran dina Al-Moe'min no. 14 taoen 1937 katja kadoea, dina kolom doea dj. tiloe, geus dipertelakeun pisan anoe satjoekoepna, malah nepi kana pawenanganana. Kana eu pawenangan, kaitoeng pangpandeurina Al-Moe'min mah makena teh, da noe lian mah geus leuwih ti heula pisan, sok soemawonna ari di Mesir mah lain tjatoerkeuneun deui. Di oerang bae, di oerang, kapan geus sakitoe balatakna, madjallah-madjallah Islam anoe dihias, sangkan noe maratja beuki katarik, beuki tetela ngawangwangna, tjara: Pantjaran 'Amal, 'Adil, Aisiah, Damai, djeung noe sedjen-sedjenna aja genep toedjoehna deui, anoe dipedalkeun ti Medan, Fort de Kock, Makassar, malah hiasna oge lain sambarangan tjara embah hadji djeung Aboeja, teu poegoeh neanganana, sarta moal kapanggih, ieu mah tetela djeung djirimna. Komo lamoen Aboeja geus ngilo kamoes Arab „Moehammad Idris al Marbawi" mah, djaba ti dieusi potret andjeunna teh, mangpirang-pirang gambar, roepa-roepa gambar machloek.

Ajeuna mah kari koemaha timbangan Aboeja bae, noe meunang soerat."

„Djengan!" tjek Aboeja teh. „Demi Aboeja mah ka ditoe ka dieu oge ngan hajang ngaboelkeun, sangkan katjoempo-nan sarerea. Anoe koerang panoedjoe reudjeung perhiasan, atoeh parantos sakitoe lilana koe Aboeja diladenan; anoe palaj dihias, nja ajeuna boektina. Bade diatoer kitoe bae, Djengan, koe Aboeja teh, soepaja oelah rawing tjeuli. Katoeroeg-toeroeg Aboeja boga kajakinan anoe djadjim, jen moal tjara alam djahiliah ajeuna mah, njarikat kana gambar, da akoidna geus mateng. Djaba ti kitoe teh Aboeja hatoer oeninga ka adjengan, sanggeus Aboeja dipedar, bet parantos tambah 50 intjoe noe babalik pikir menta Al-Moe'min; alhasil, lain loemajan boeahna Djengan.

Pendeking bisloeit Aboeja mah, Djengan, da parantos „teu aja mataknatea" saoer adjengan oge, bade diraraoskeun bae koe Aboeja, engke Aboeja njanggakeun prostel ka djoeragan Hoep!"

## OENAK-ANIK.

„SJAIR-PANGADJAK".

1e. Hajoe batoer babarengan, ka madrosah nareangan, elmoe noe matak njaangan, sampeureun di kalanggengan.

2e. Oelin mah taja goenana, malah mah deukeut bahlana, matak kadoehoeng achirna, di Doenja di Acheratna.

3e. Geura neangan elmoe mah, enja ge indit ti imah, tapi da lain pertjoemah, keur noe noeloeng di qijamah.

4e. Goeroe tangtoe ngawoeroekan, warna elmoe tjatjarakan, parele make patokan, noe belet ge sok tjalakan.

5e. Engkena oerang ngarasa, pangasihna noe Kawasa, ngarti kana roepa basa, Arab noe bergoena rosa.

6e. Keur maham hadis djeung Qoer'an, toedoeh djalan kamoeljaan, koe oerang sing kasaksian, moeljana sing kaasaan.

7e. Geus gede loba halangan, koedoe njiar sandang pangan, loba noe katalimbengan, tjoel ka djalan kalanggengan.

8e. Matak hajoe ti ajeuna, bareng njaliar elmoena, Islam anoe saenjana, sangkan kapanggih senangna.

Wassalam & hoermatna

Tilmid & tilmidach.

## KOROPAK.

Djrg. Muh. Oesman Affandi Lgno. 2065.
Kintoenan f 1,55 kanggo kw. IV th. 38 & kw. I th. 39.

Djrg. R. Ahmad Lgno. 475.
Artos f 2,25 kanggo kw. II, III, IV th. 38.

Djrg. Soebki Lgno. 1868.
Artos f 0,80 kanggo kw. I th. 39.

Djrg. A. Bratamihardja Lgno. 5.
Artos f 0,80 kanggo kw. I th. 39.




## Belegoeg.

Redactie Java - Bode Bandoeng geus meunang bedja ti Tjiamis madjar di ditoe geus aja kadjadian anoe matak poesing pisan ka kaom Moeslimin, lantaran tjenah taladjakna Mantri Woning geus ngaliwatan wates kabelegoeganana. Manehna geus wani asoep ka djero masdjid make sapatoe dibarengan koe batoerna doeaan.

Moeslim noe aja di djero eta masdjid pohara m o e r k a n a ka eta noe belegoeg, sarta marentah soepaja ngalaan heula sapatoena, toeloej ngoembah soekoena dina koelah masdjid. Tapi noe belegoeg teh menta idin ditilaman koe papan bae, soepaja dampal sapatoena oelah keuna kana paranti salat, sarta toeloej mariksana.

Koe taladjak belegoeg anoe sakitoe teu sopanna, tjek J.B., oerang Moeslim geus njanggakeun protest ka Kangdjeng Boepati Tjiamis, soepaja ditangtajoengan tina roepaning kalakoean noe saroepa kitoe, toer matak teu aman kana katengtreman.

Sok soemawonna bangsa moentramantri noe bangsa kitoe, kapan kaom Europa anoe terpeladjar oge, tara tinggaleun tina tata basa, tata krama ari aja kaperloean rek asoep ka djero masdjid teh.

—o—

## Harga Beas.

Ti mimiti boelan ieu Maart 1939 kaajaan harga beas dina oenggal² 100 kg, franco wagon S.S.:

| | | |
|---|---|---|
| Beas Huller | I n d r a m a j o e | f 7,36½ |
| „ Mesin | T j i a n d j o e r | „ 9.— |
| „ Huller | K r a w a n g | „ 7,36½ |

Dina boelan ieu rata-rata toeroen f0,20 hargana dina 100 kg.

Ari toekang tani sabaraha ngadjoealna pare dina 100 kg na?

Noeroetkeun bedja anoe datang kana medja redactie, roepa² pisan di Tjiandjoer mah, aja noe f 3, aja noe f 3,20 100 kg na teh.

Ieu harga katjida teu satimbanganana reudjeung harga beasna, sabab 100 kg pare teh, lamoen k o e w a l i t e t sedeng djadi 50 atawa 55 kg beas, malah ari noe hade mah nepi ka djadi 60 a 62 kg beas.

Lamoen kaom tani boga tanaga, bisa njieun harga noe adil, matak ngeunah ka noe meuli djeung ngeunah ka noe ngadjoeal; hargana teh koedoe antara f 4,25 a f 5 saratoes kg na.




Samboengan A. M. no. 8.

## SOLAT SOENAT.

Samemehna ngaberendelkeun bahasan netepan bardjamaah, bade diselang heula koe bahasan solat soennat, sangkan parele dina pasal-pasalna ieu bahasan.

Demi solat soenat noe noeroet kana solat fardoe aja toedjoeh belas rakaat. Doea rakaat samemeh solat soeboeh (ركعتا الفجر). Opat rakaat samemeh solat lohor, doea rakaat sabadana. Opat rakaat samemeh solat asar. Doea rakaat bada solat magrib. Djeung tiloe rakaat sabada solat isja; anoe sarakaat tina tiloe didjieun solat witir (وتر). Demi pangrea-reana solat witir sabelas rakaat, pahlana katjida gedena malah sawareh oelama mah aja anoe ngawadjibkeun kana eta solat witir margi aja dawoehan Rosoeloelloh s. a. w.:

إجعلوا آخر صلاتكم بالليل وترا

Soendana:

„Koedoe milampah maraneh solat ti peuting koe witir."

Djaba ti eta aja deui solat moetlak tengah peuting; djeung solat dhoeha (ضحى) anoe pangsaeutikna doea rakaat, pangreana doea belas rakaat, ari waktoena ti sabada naek panonpoë nepi ka lingsirna.

Ari solat taraweh mah teu meunang koerang ti doea poeloeh rakaat, kalawan sapoeloeh aweh salam, waktoena sabada solat isja dina boelan Ramedon.

## SOLAT BARDJAMAAH.

Solat bardjamaah teh hoekoemna soenat moeakkad ka lalaki dina solat fardoe. Ari dina solat djoem'ah mah berdjamaah teh wadjib (pardoe aen).

Kaoengel dina hadis nabawi:

صلاةُ الجماعةِ تفضل صلاة الفذ بسبعٍ
وعشرين درجةً

Soendana: „Solat berdjamaah teh ngoengkoelan kana solat njorangan koe doea poeloeh toedjoeh daradjah."

Aja deui hadis:

من صلى أربعين يوما فى جماعة يدرك التكبيرة
الاولى كتب له براءتان براءة من النارِ
وبراءة من النفاق

Soendana:

„Saha-saha anoe solat berdjamaah 40 poë kalawan tara katinggaleun takbirotoel-ihromna (henteu masbok), tangtoe ditoeliskeun pikeun eta djalma doea loeloebaran, loeloebaran tina naraka djeung loeloebaran tina nifak."

Aja deui hadis:

ما مِن ثلاثةٍ فى قريةٍ أو بدوٍ لا تقام فيه
الجماعةُ إلا إستحوذ عليهم الشيطان

Maksoedna: „Lamoen aja tiloe djelema (Moeslim) di hidji lemboer teu ngadegkeun berdjamaah, tangtoe maranehanana teh kagagahi koe setan."

فعليك بالجماعة فإنما يأكل الذئب من الغنم القاصية

„Perloe pisan maneh koedoe berdjamaah. Geuning adjag oge sok ngahakanna teh kana embe, domba anoe nenggang."

Dawoehan para oelama anoe saroleh:

ليس المصاب من فقد الاحباب وإنما
المصاب من حرم الثواب

Hartosna:

„Anoe meunang moesibat teh lain anoe leungiteun kakasihna, tapi anoe henteu meunang gandjaran."

Tah kitoe katomaanana para solihin kana pahla. Malah sapalihna para oelama aja noe njebatkeun pardoe kipajah kana berdjamaah solat teh. Tjatjak lamoen dina hidji lemboer teu aja pisan anoe ngadegkeun solat berdjamaah, tangtoe mareunang paloena di jaomal qijamah.

Berdjamaah dina netepan, sanadjan doeaan djeung ahli imah teu aja halanganana; demi afdolna mah di masigit, sangkan katingal sjiarna Islam koe rempoeg djoekoengna Moeslimin dina nekanan ibadah ka Pangeranna.

Saratna berdjamaah ان شاء الله baris disamboeng dina Al-Moe'min anoe saba da ieu.

Mh. S. (القروى)




Eukeur mah, Aboeja teh aja dina sipat tjara saroeng tjagak anoe ka loehoer sieun goegoer, ka handap sieun tjatjing, katoeroeg-toeroeg make diembohan koe k a g o k a s o n g deuih, atoeh . . . . . geus nepi kana pamoestoenganana, rek madjoe . . . tangtoe tikoentjloeng, rek moendoer . . . . tigoebroes, toengtoengna katempoehan boentoet taeun; boentoet maoeng, lain; boentoet bangkong sanes, da toekoeng tea. Oepama koe Aboeja dilandi djadi b o e n t o e t d a l i l, djiga merenah pisan, lantaran nja d a l i l pisan anoe ngabistelan bingoeng ka Aboeja teh, djaba ti bistelna tea onder rembours deuih.

Lamoen rek diseboet „dosa" tea mah, poegoeh-poegoeh doenoengan Aboeja anoe djiga dosaan mah, naha ari risico bet njoko di Aboeja. Moal ari rek njeboet harianeun onaman, da geus tamaha Aboeja tea, koe aja dina m a k o m k a g o k. Ajeuna mah rek apa boleh bontot, da geus kieu baloekarna, Aboeja koedoe tanggoeng djawab ka intjoe tjapetang loba ambahan, anoe ngirim sapoetjoek soerat ka Aboeja anoe kieu oenina:

Sareng hormat.

Oendjoek oeninga, ti ngawitan potret Embah aja dina A. M. doegi ka noe ajeuna ping 16-2-'39 no. 7, teu kinten dibarageakeunana koe ahli-ahli A. M., soemawonten koe abdi mah sareng doeloer-doeloer tina sakalintang bingahna sareng sonona, rehna tangtos saban-saban A. M. dongkap tiasa ningali roepi Embah.

Awon kapihatoer ka linggih Embah, sarehna poetoe mireng wartos, jen potret - potret, gambar - gambar, boh potret djalma boh potret sato, anoe djadi papaes bilik kaasoep ka noe didadarkeun koe Imam Nawawi dina sjarah Moeslim djeung Ibnoe Hadjar dina Zawadjir anoe ditoekil koe Sjech Nawawi dina Mirqotoessoe'oed. Arandjeunna ngadadarkeun haramna ngagambar (ngampihan gambar) anoe njawaan. Dina kitab Ta'liqot sjarah Oemdatoel Ahkam djoez 2 katja 172 kaseboet kieu:

وفى الصحيحين أيضا عن ابن عباس وجائه
رجل فقال أنى أصور هذه الخ

eta kadjadian tariech baheula eta terserah ka maranehanana, kadjaba tariech anoe soetji.

Sabada ieu loba deui anoe ngaroelik saperti Sibanoetas, hidji doekoen oerang Mesir dina abad ka III samemeh milaad, anoe ditoelis tariech Mesir. Saentas ieu tembong Mitsoedoeroes oerang Shiqalli kira² dina zaman Milaad.

Demi anoe didatangkeun koe Qoer'an tina lalakon, djeung kadjadian, pirang² ajat anoe geus ditembongkeun koe G. Alloh ka hambana, soepaja djadi pitoedoeh ka maranehanana, rahmat ibarat djeung papatah, moedah-moedahan maraneh meunang pitoedoeh. Tariech Arab anoe geus njebar lobana kira² 1400 kitab; aja noe woengkoel njaritakeun nagara, aja noe ngalalakonkeun djelema, djeung aja anoe roepa² lalakon djeung kadjadian. Anoe pangmasjhoernanja eta tariech Al-Mas'oedijji, tariech Ibn Djarier At-Thabarijji, Ibn Chaldoon, Ibn Chilkaan, Ibn Al-Atsier, Abi Al-Fidaa', Al-Maqriziji d. s. t. Arandjeunna anoe djadi tihang tariech qaum Moeslimin djeung anoe mimiti ngarang.

Dina awal goemelarna Agama Islam reudjeung Al-Qoer'anna, Historicus (ahli sadjarah) geus nerangkeun, jen agama Islam teh hidji kamadjoean tjandakeun Nabi Moehammad s. a. w., demi Qoer'anna njata djadi hidji obor pikeun djalan kaamanan doenja.

## OENAK-ANIK.

### SINOM.

1e. Serat moegi kapajoenan, djoeragan pameget istri, doepi anoe dipimaksad, soemedja hatoer tingali, kaajaan batin abdi, koemawoela ti kapoengkoer, ngazam doegi ka Acherat, moal bade serong ati, kahajang teh sing oelah aja toengtoengna.

2e. Boroning sami samaksad, sanaos moeng batin abdi, moegi sing oelah barobah, namoeng bae saoepami, manah djoeragan teu sami, ka abdi lali teu ngintoen, waragad baris ongkosna, noe kantenan batin abdi, tangtos poegag mo tiasa njare'atan.

3e. Mo tiasa ngadeuheusan, djalaran tangtos kagalih, abdi moal kiat leumpang, kantoen batin noe moerilit, koe margi eta bok bilih, djoeragan doegi ka kitoe, moegi oelah mindel manah, dina teu dongkapna abdi, enggal bae kintoen kangge waragadna.

4e. Insja Alloh enggal dongkap, bon siang sanaos wengi, moal boeroeng ngadeuheusan, koe margi eta perjogi, ieu pihatoer digalih, koe soegri noe atjan ngintoen, sareng kangge kapajoenna, moegi angger nja miasih, salam baktos ti „Al-Moe'min" noe ngantosan.

Poen N. N.



Samboengan A.M. No. 8

Demi gandjaran acherat kakoeroeng koe ieu ajat:

بسم الله الرحمن الرحيم

قد أفلح المؤمنون الذين هم فى صلاتهم خاشعون .
والذين هم عن اللغو معرضون . والذين هم للزكاة
فاعلون . والذين هم لفروجهم حافظون . إلا على
أزواجهم أو ما ملكت أيمانهم فإنهم غير ملومين .
فمن ابتغى وراء ذلك فأولئك هم العادون . والذين
هم لأماناتهم وعهدهم راعون . والذين هم على صلواتهم
يحافظون . أولئك هم الوارثون . الذين يرثون
الفردوس هم فيها خالدون .

Pisoendaeunana k.l.:

„Satemenna bagdja djalma-djalma ariman anoe dina salatna haroesjoe'; njingkiran leuleuwihi; anoe njaroemponan zakat banda²na; anoe ngaraksa kana pardji²na, anging ka pamadjikan-pamadjikan at. djariah-djariah maranehanana, eta mah teu naonnaon. Saha-saha noe ngaharep salian ti eta maranehanana ngararempak wates. Djaba ti eta, noe bagdja teh nja eta noe netepan kana amanatamanatna djeung djangdji-djangdjina; sarta ngararaksa kana salat-salat maranehanana. Nja noe kieu pisan anoe bakal diwaris soerga firdaus, toer lalanggeng di dinjana."

Goesti Alloh teu pilih kasih, boh lalaki boh awewe, menak atawa tjatjah, dapon njomponan kana eusi ajat-ajat noe bieu, tanwande djadi eusi soerga pangloehoerna, nja eta firdaus tea.

Noemoetkeun hadist noe tadi di loehoer, noe dibabar teh aja opat perkara: kahidji salat, kadoea zakat, katiloe poeasa djeung kaopat moenggah hadji.



Samboengan A. M. no. 8.
(Nadruk verboden).

Palebah ngoetjap محمد رسول الله („K. N. Moehammad eta oetoesan Alloh") sarta bidjil tina i'tiqod anoe koeat, braj papadang ati K. Nabi njaangan hatena, nja eta paladjaran² andjeunna anoe ngatik kana kaoetamaan boedi parangi manoesa, koemaha koedoena tjampoer gaoel djeung papada mahloek, koemaha mistina ngaberesihan diri d. s. b. Ditambah koe ngadeuheus ka Pangeran (solat) kalawan hoesoe kalboe, manteng angen, hadir pikir, anoe dina sapoë sapeuting sakoerang-koerangna lima kali. Ditema koe poeasa, pangasah rasa, rasa welas asih ka sasama manoesa, meroeh napsoe, ngawarah sahwat. Djeung loba deui djaba ti eta, tarekah ngawarah djalma, sangkan djadi soetji ati beresih diri. Komo eta mah matja Qoerän, dibarengan koe soerti kana harti, paham kana basana.

Tangtoe pinanggih reudjeung kasalametan katoet kamoeljaan djeung kabagdjaanana, pikeun hidji kaom atawa oemat anoe djelema - djelemana geus pinoeh koe iman, dididik koe roepa² ibadah, diatik koe pirang² paladjaran, dibeungkeut koe tali kaagamaan, dikokolotan koe pamingpin anoe dipilih koe maranehanana, katoeroeg-toeroeg boemelana kana kapentingan maranehanana estoe iklas ngorbankeun njawa. Kawasna ieu mah geus tetela pisan, teu koedoe diterangkeun pandjang."

Hasan: „Namoeng langkoeng oetami diterangkeun sing rada paos, soepaos kahartos pisan."

Djrg. Goeroe: „Ari hajang kaharti pisan mah atoeh kieu kateranganana: Djelema moal bisa hiroep njengtjeling sorangan. Koedoe bae rempoeg djoekoeng, paheujeuk-heujeuk leungeun, silih toeloengan dj. papada batoer, dina enggoning njiar redjeki, noelak bahaja d.s.b.

Eta kaajaan kitoe teh ngamistikeun koedoe rapih, ngahidji djeung roentoet raoet; oelah pabentar papaseaan. Ana kitoe koedoe balageur djelema-djelemana. Ari djelema tea bisana bageur koedoe aja atikan anoe noengtoen kana tingkah lakoe anoe hade. Eta atikan moal bisa sampoerna moen teu didadasaran koe iman, soepaja pangdjoeroeng kana kahadean djeung panjegah tina kagorengan teh djolna tina dirina sorangan, djadi salilana bageur teu koedoe disingsieunan atawa diintip-intip.

Samboengeun.

Noe parantos, perkawis salat; insa Alloh sakantoenna bade dibahas kalajan parele.

Wallohoe 'alam.
Was. D. Dj.

e. Pikeun ngoeroes boedak anoe atjan tamjiz (تمييز) eta awewe langkoeng oetami. Lamoen geus (تميز) koemaha karep kasoekaan boedakna.

Pikeun ongkos² anoe perloe eta tanggelan bapa, saperloena, noeroetkeun timbanganana, teu tiasa ditangtoskeun pikeun oemoem, margi teu sakaajaan tea.

f. Ka istri anoe noesjoez, lalaki teu perloe kilir, teu perloe ngabalandjaan, keun bae da bonganna sorangan. Ka lalakina teu matak doraka.

فلا قسم لهن كما لا نفقة لهن

فتح المعين ١٣٧

Wassalam

M. a.

## TARECH AL-QOER-AN

*koe: Berkobar.*

*Samboengan A. M. no. 7.*

— — — — — — — — —

Laloe dikirimkannja satoe-satoe mashaf kenegeri Mekkah, Sjam, Jaman, Bahrain, Basrah, Koefah dan ditahannja satoe di Medinah boeat dirinja sendiri, itoelah jang dinamakan „Mashafoel Imam". Kedjadian ini terdjadi dalam tahoen 25 Hidjrah.

### VI. SALINAN QOER-AN BERTAMBAH BANJAK.

Sewaktoe pemerintahan djatoeh pada dirinja Moe'awijah, pada masa itoe dapatlah diangkat oleh serdadoenja kira² sedjoemlah 500 mashaf. Segala salinan Qoeran jang beratoes-ratoes banjaknja itoe adalah ditoelis dengan toelisan tangan hoeroef 'Arab jang oemoem ja'ni dengan tiada memakai baris dan titik (sjakl atau harkah).

Menoeroet setengah keterangan, orang jang moela² memasang baris dan titik Qoeran ja'lah Aboel Aswad Ad-Doewali dengan perintah dari pada Chalifah 'Abdoel Malik ibn Marwan, jang mendoedoeki koersi Chalifah (th. 65 sampai 86 Hidjrah). Halnja sjikil atau harkah ini disempoernakan lagi sesempoernasempoernanja oleh Al-Cholil ibn Ahmad Al-Farohidi (wafat th. 174 Hidjrah atau 791 M.).

### VII. HOEKOEM MENITIKI DAN MEMBARISI QOER-AN.

Kembali kita kepada hoekoemnja membarisi dan menitiki Qoeran, maka menoeroet kata Imam An-Nawawie didalam Risalahnja:

نقط المصحف وشكله مستحب لانه صيانة

له من اللحن والتحريف

Indonesianja: „Menitiki mashaf itoe dan membarisinja disoekai (moestahab) karena ia memeliharakan baginja dari pada lahan dan tahrief."

Adapoen sesoedah didapat orang perkakas mentjitak (matba'ah) maka Qoeran laloe ditjitak jang pertama kali di Hamburg (Duitschland) pada tahoen 1794 Masehi atau 1209 Hidjrah. Kemoedian ditjitak lagi beriboe-riboe mashaf dinegeri-negeri lain seperti Mesir, Istamboel, India dan sebagainja.

### VIII. PENOETOEP.

Dari keterangan jang soedah itoe dapatlah kita ambil kenjataan bahwa kitab Soetji Al-Qoeran satoe kitab jang terang dan njata riwajatnja, sedjak dari masa Pemimpin Besar Nabi Moehammad s. a. w. sampai dewasa ini tetap terpelihara, ditoelis dan dihafalkan dengan serapi-rapihnja. Sebagai dinjatakan didalam Al-Qoeran sendiri dalam soerat Al-Hidjr ajat 9:

انا نحن نزلنا الذكر وانا له لحافظون

Indonesianja: „Sesoenggoehnja Kami (Allah) jang telah menoeroenkan Adz-Dzikr ja'ni Qoeran itoe dan Kami jang memeliharakan baginja."

Kita saksikan soedah lebih $13^1/_2$ qoeroen (abad) Al-Qoeran disiar-siarkan dimoeka boemi ini, dengan beloem ada meskipoen satoe hoeroef jang beroebah dan masih tetap sadja sebagaimana jang aseli, dapat dibatja oleh pendoedoek boemi diseloeroeh doenia.

Wassalam.



## SAMBAT-SINAMBAT

Iboen, 15 Februari 1939.

Sareng hormat.

Sakalintang abdi bingahna, wirehing saparantos nampi Al-Moe'min, di Iboen (Paseh) ngadak-ngadak haneuteun, margi sok ngahadja tatangga-tatangga teh darongkap ka rorompok, atoeh abdi oge kapaksa mangmatjakeun maranehanana, malah toengtoengna mah sok di masdjid. Lami-lami oerang Paseh teh asa disindiran, wirehing masdjidna parantos boetoet, atoeh henteu mikir pandjang deui, nja teras bae masdjid teh diroeag, deg bae ajeuna ngadegkeun deui noe modern, namoeng sawan koeja; koe margi eta kalintang bingahna oepami sadajana para saderek, noe sami maraos Al-Moe'min kersa roemodjong kana eta masdjid, margi sareatna mah pangna midamel eta masdjid teh lantaran kasoendoetan koe Al-Moe'min, toeroeg-toeroeg teu kinten raresepeunana teh, doegi ka aja noe nawar hajang saban wengi dipangmaoskeun Al-Moe'min.

Oepami aja noe bade masihan, moegi dikintoenkeun bae ka Comite Masdjid Paseh p/a Loerah desa Iboen post Tjiparaj reg. Bandoeng, koelanoen.

Pangabaktos poen
Saodah
Iboen — Tjiparaj
reg. Bandoeng.

———

Pangwoewoeh redactie.

Paneda ti noe djadi redactie henteu aja sanes kadjabi ti ngamoega-moega, moega sadaja para ahli A.-M. loengsoer langsar kalawan dipaparinan koe Maha Kawasa pakeunna kanggo ngagengkeun amal djariah.

Soegri noe parantos kagoengan saratna, moegi ngagalih ka noe kagoengan maksad sareng alpoekah anoe sakitoe saena; perjogi pada ngarodjong.

## ASALNA TARIECH.

*koe: O. Hoesain.*

Saban djalma pada ngakoe, jen asalmoeasalna pisan mah, toenggal satoeroenan, toenggal sagetih, Nabi Adam anoe ngaroendajkeun. Sakabeh oemat pada njaraho kana lalakonna noe djadi bibit, sanadjan henteu njaksian atawa henteu ngalaman koe sorangan, lantaran ngoelik ilmoe tariech tea.

Anoe pangheulana ngajakeun ilmoe tariech taja anoe nganjahoankeun. Oerang Egipte djaman baheula katjida raresepna, raradjin ngoelik kana kadjadian djaman anoe ditoelis, dioekir, dina batoe, sakoemaha anoe geus kanjahoan ajeuna di tempat panjembahanana, toeloej dikarang didjieun pirang² kitab sadjarah (tariech). Pangheulana kitab anoe soetji, kalawan make djalan anoe diatoer, nja eta „taurat". Tjeuk sakaol ditoelisna dina abad ka XV samemeh milaad, noe ngatoerna nja eta Miroesoe toekang sjair anoe masjhoer oerang Joenan.

Noe pangheulana noelis tariech nja eta Hiroedoetas anoe ngadjadjah boeana; nepi ka katelahna oge „Bapa Tariech."

Dina abad ka IV samemeh milaad Nabi Isa, djol deui hidji pengarang anoe ngaranna Tisjaas, nja eta hidji dokter oerang Perzië, noe njieun hidji kitab tariech Persië anoe baheula.

Miroesoe, Hiroedoetas djeung Tisjaas nja eta anoe djadi tihangna tariech baheula. Bener atawa jaqin henteuna

Noemoetkeun kana ieu, kalintang pisan henteu kahartosna, margi aja tjariosan الغمام بمعنى السحاب : كان فى غمام

Hoermatna
Abonne no. 2557.

## WALONAN.

Kana ma'nana anoe dohir eta hadis kantenan sail (noe naros) moal enja teu oeninga, jen siga kieu:

Amir Oqaeli naros ka Rosoeloelloh s. a. w. „Goesti, ari Pangeran koemaha petana samemeh ngadamel ieu boemi langit?" Dawoehan Rosoeloelloh: „Dina mega, ti loehoer hawa ti handap hawa. Ladjeng 'Arasna didamel loehoereun tjai."

Ajeuna pahamna:

Lamoen disangka G. Alloh aja dina mega, tangtoe salah. Moal enja G. Alloh aja tempatna tjara machloek.

Ma'na hadis, tangtoe lain kitoe. Ma'na hadis tangtoe tjotjog djeung i'tikad ahli hak, ahli soennah wal djama'ah. Goesti Alloh sipat: woedjoed, qidam, baqo, moechalafah, qiam binafsi, wahdaniat; anoe kaoengel dina pirang² ajat djeung hadis soheh.

Tapi, naha atoeh eta aja kitoe? Eta mah kieu bae.

Moen eta hadis soheh, koedoe dita'wilan koe ma'na² anoe tjotjog djeung hadis sedjen, anoe soheh; da moal enja aja bener kitoe doea, aja ma'na pasalingsingan.

Moal enja G. Alloh aja dina mega, tjalik dina mega, da Alloh mah lain bangsa noe anjar.

Dina mega teh kakawasaanana, moerbawisesana.

Geuning dina Koerän oge dina awal soerat أنعام aja kalimah kieu:

وَهُوَ اللهُ فِي السَّمَاءِ وَفِي الأَرْضِ

Noe hartina: „Andjeunna teh G. Alloh, noe kakawasaanana di langit djeung di boemi saroea bae".

Atawa: Pangeran noe moerbawisesa di langit teh Alloh, noe moerbawisesa di boemi Alloh, saroea bae.

Hadis tadi ngawengkoe katerangan noe nerangkeun jen: Dadamelan Alloh teh majat, tina asal mangroepa saperti hawa, toeloej saperti mega, saperti tjai satoeloejna tepi ka mangroepa arasj, boemi, langit enz.

Tapi moenggoeh Oelama salaf, lamoen dina ajat Koerän atawa dina hadis soheh aja ibarat anoe samar kitoe, entong dipikiran deui, batja sing mindeng satjeplekna, pasrahkeun ma'nana anoe hak ka G. Alloh tepi ka diboekakeun koe Noe Maha Kawasa, ari pikeun i'tikad mah oelah njengsar tina anoe kaoengel dina ajat² djeung hadis² sedjen anoe soreh anoe didadar dina elmoe oesoel tea.

Pirang² roepa titingalian ahli kasjaf anoe teu katingali koe djelema loemrah, malah teu katjipta-tjipta atjan, malah piketjapeunana oge koe basa loemrah mah teu aja. Tah noe saroepa kitoe ana dioetjapkeun teh koe andjeunna djiga silib, djiga pamohalan, tepi ka siga matak koefoer.

Tatandinganana: Doktor njarios: Pest asal tina beurit. Ihtiarna koedoe ngaroeag imah, njoentik majit. Bo' mani goejoer salelemboer, keur oerang kampoeng noe toemamoe mah.

Atawa tjeuk ahli falak:

Panonpoë teh aja 1 300 000 kalieun ieu djagat gedena, malah aja bentang noe gedena sakitoe kalieun panonpoë. Djagat ngagoëng kawas goerinda. Bo dirahoel-rahoelna teh pohara.

Tapi laoen-laoen mah sanggeus kahartieun, nja teu kaget deui, malah tepi ka asa njaksian enja.

Para boedjangga biasa sok njarioskeun silib, sindir atawa tataroetjingan, soepaja ana kaboeka, teu poho deui kana ma'nana anoe sabenerna.

Wassalam,
M. a.

***

## PATAROSAN.

Djonggol 26 Nov. 1938.

Hidji istri diwajoeh parantos 5 taoen lamina, parantos kagoengan 1 anak lalaki sareng anoe noedjoe dikandoeng 3 sasih, oge aja 2 kali kaloeron, dina sakitoe lamina aja dina katjekapan koe nafakah enz.

Salamina diwajoeh, ieu istri saimah sareng sepoehna bae. Dina seep sasih October 1938, sepoehna njoehoenkeun ontslag tina damelna sareng moelih ka lemah tjaina. Ngantet sareng noe kasebat, istri tea ngiring ka sepoehna, zonder idin ti anoe djanten tjaroge, basana „parantos teu soeka". Tjarogena nahan margi eta istri noedjoe aja dina kakandoengan sareng anak noe gede oemoerna ± doea satengah taoen, namoeng maksa bae. Tjarogena koengsi rappot ka anoe djanten panghoeloe soepagi eta istri dipasihan nasehat, oge iboe ramana tea. Nja Djoeragan Panghoeloe soemping ka Djoeragan Tjamat (tanah) teras eta istri sareng iboe ramana disaoer, dipepelingan satjara igama, namoeng keukeuh eta istri ngadjawabna bade ngiring, boedak bade dibawa, oge noe djanten iboe ramana keukeuh menta maksa ka noe djanten tjarogena, jen anakna bade ditjandak, margi koe tina melang. Saterasna nja bring mangkat maksa bareng sareng iboe ramana.

Koe margi kitoe pribadi toemaros ka para rengrengan Al-Moe'min:

a. Koemaha kadjantenanana istri noe saroepi kitoe?

b. Kedah koemaha anoe djanten tjarogena?

c. Naha tiasa dipasah koe hoekoem djaga di achir, oepami koe noe djanten tjarogena teu diberesan?

d. Koemaha oepami koe noe djanten tjarogena, lantaran maksa tea njoehoenkeun ditolaq, teras eta tolaq teh dichoeli kana artos contant f 500,— naha tiasa?

e. Wireh anoe djanten anakna tea, parantos disoehoenkeun ka istrina, namoeng teu dipasihkeun, koemaha pertanggoengan dahar leueutna djanten, tanggoengan saha? Oepami djanten tanggoengan tjarogena sabaraha kedah ngintoenanana.

f. Ka eta istri, oepami noe djanten tjaroge teu ngabalandjaan teu sagala roepi, naha djanten doraka djaga di ahir, sareng dina hoekoemna koemaha, kawadjiban keneh ngabalandjaan?

Pangabaktos noe ngadjeng²
lg. no. 2647.

## WALONAN.

a. Istri noe ninggalkeun tjarogena disebatna noesjoez (نشوز).

Kaoengel dina kitab ١٣٧ فتح المعين

وَ(نَاشِزَةٌ) أَيْ خَارِجَةٌ عَنْ طَاعَتِهِ: بِأَنْ تَخْرُجَ بِغَيْرِ إِذْنِهِ مِنْ مَنْزِلِهِ، أَوْ تَمْنَعَهُ مِنَ التَّمَتُّعِ بِهَا، أَوْ تُغْلِقَ الْبَابَ فِي وَجْهِهِ وَلَوْ مَجْنُونَةً.

Ari noesjoez teh teu ngesto ka salakina, eta teh roepa²:

I awewe kaloear ti imahna, anoe teu diidinan koe salakina.

II teu beunang dialap soeka koe salakina.

III noelakan panto, teu mere asoep ka salakina, sanadjan owah.

b. Saheulaanan mah sabar bae, ngantosan, njeratan, ngalelemoe atawa neang, boh koe andjeun boh ngadjoeroengan anoe bisa nganasehat.

c. Awewe anoe baha ka salakina, oepama koe sagala tarekah geus teu mental, pikeun ngadjaga kaamanan aboes kana masälah شقاق, eta Hakim meunang nibakeun tolak salakina, noeroetkeun timbangan Hakim.

Ieu masälah شقاق keur dibarempoegkeun koe P.P.D.P. sakoemaha anoe kaoengel dina A.M. dina verslag congresna.

d. Perkawis choel' (خلع), eta merdika pikeun doeanana. Lalaki kenging nawarkeun, awewe kenging nawar, asal daek pada daek, ninggang di awewe boga keur meulina: f 500 contant, sah, ngandjoek sah.

Awewe menta talak, koe lalaki dihargaan f 1, f 10 atawa f 1000 eta sah, teu aja pambengan, asal awewe daek sarta bogaeun keur majar (ngan rada era, sok djadi tjarita).

Hal anom keneh, atawa pangartosna tina ilmoe agama teu atjan pangdjempolna, ieu mah teu koedoe djadi kabeurat djeung kasalempang, lantaran saperkara diantara abdi-abdina geus sakitoe balatakna professoren anoe geus narenggang di sadoenja Islam, kadoeana kapan loba wawakil2 tea, djeung katiloe perkarana kapan R a a d tea anoe bakal njieun poetoesan mah.

Tjatjakan ajeuna, karadjaan Mesir teh geus sakitoe mojanna dina pamandangan doenja, komo engke, dimana doenja Islam tina djihat agamana, geus pada toendoek ka eta karadjaan.

Ajeuna noe pangsoesahna teh mepesna karadjaan2 Islam anoe sedjen, boh noe leutik boh noe gede, anoe pada ngaharep kana pangkat kakalipahan, teu moestahil djadi panghalang kana djadina. Tapi lamoen karadjaan2 noe sedjen tea pada ngingetkeun kana kaperloeanana djeung kaperjogaanana njalindoeng ka noe geus gede kakawasaanana, komo lamoen ngingetkeun kana kalillahi-ta'alaan mah, sageuj make nepi ka koedoe djadi kembang boeroeng badan kakalipahan teh.

Sagala roepa adegan atawa badan, tangtoe bae koedoe karana ongkos; djadi R a a d noe ditjawang di loehoer oge, moal boa pirosaeunana ongkos teh. Geus tangtoe pisan piongkoseun noe sakitoe pigedeeunana teh koedoe pada moendak, pada njoendang koe sadoenja Islam; sarerea koedoe pada nembongkeun wedi asihna ka Goesti Noe Maha Soetji, sarawoeh Rosoel oetoesanana.

## MERENAH.

Saoer sepoeh: „sampoeraning kalakoean moen merenah".

Merenah dina waktoena, merenah dina tempatna, merenah kaajaanana.

Mangga bae lalenjepan: salat soeboeh wantji asar, atanapi ngadji Qoerän di pasar imma di djamban, atanapi moen vergadring di pandopo kaboepaten nganggona sindjang polekat sarta digamparan pisan. Koemaha piroepieunana?

Sawangsoelna ana keuna; nintjak mangsa, ninggang tempat, soemoeroep ing kaajaan. Atoeh poegoeh - lah kantenan: sarengkak-rengkakna keuna, pantes-kewes-soeroep loetjoe. Ibarat ieu madjalah.

Woewoeh taoen-tambih sasih, pindah mangsa-gentos roepa, kalawan rintih rapih, teu ngadadak-teu ngagentak, tara koemedjot borosot, samangsana satjarana.

Tawis djembar tambih lambar, goeroedag toemeka deui, perhias pasieup tingal, gambar isarah merenahna saroepa-roepaning pasal.

Mangga tafsir-mangga bahas djoedoel2 noe dimaksoed kalajan roepaning tekin:

a) Ilmoe tauhid damar iman, mentjarkeun sinar soemirat, njaangan djalan ibadah ka Pangeran anoe noenggal.

b) Paririmbon kitab kahot, tjatjangkingan kolot gerot, enggoning ngoelik ing ilmoe, kaweroeh noe dipiboetoeh, pertingkahing fardoe aen, lakoning oerip goemati milampah toat ibadah.

c) Sang A b o e j a nadjan Boeja tetep k a s o e n d a a n a n a, njandak traditie karoehoen, di djero molah madjalah, nadjan modern ajana, teu tinggal titi soertina, wiwaha joeda nagara.

d) Da poegoeh nafsoe teh oemoem, adat prah maradjalela: d o e n j a teu bisa ditinggal, nadjan madep ing achirat. Da poegoeh kitoe tea mah: nangtoengna piachirateun nja di doenja asalna mah.

Madjallah Al-Moe'min soerti, njaosan kahajang oerang, tetelepek kana warta sakadar kabaring doenja, gerakan ing hiroep koemboeh. Ngalap misil toetoeladan piliheun ing mambrih bener.

Geus mangsana, geus tempatna, geus pernahna kaajaan didikan kaom Moe'minin, oelah katinggaleun teuing.

Salamna poen

Tohir S. a.

## Sadjarah idjtihad djeung moedjtahid.

Samboengan A. M. no. 8.

— — — — — — — —

Tina hal kapinteran andjeunna tina perkara elmoe fakih, tiasa diboektikeun tina k a d j a d i a n noe sapertos kieu:

Dina hidji waktos aja kadjadian paseaan antara noe laki-rabi. Noe djadi salakina geus soempah jen moal ngamimitian ngomong, samemeh noe djadi pamadjikanana ngamimitan ti heula. Nja kitoe deui si istri geus soempah, moal ngamimitian ngomong, sarta lamoen ngarempak, sagala milikna ragrag ka si salaki.

Ieu papaseaan kaemper-emper ka para foekoha (ahli pakih) noe rea, sarta teras dimaranahan.

Pamendak Soefjan kieu: „Sing saha ngamimitian ngomong, manehna geus tetela ngalanggar soempahna pribadi."

Si salakina tea indit ka Imam Hanafi, rek toemaros tina hal perkarana.

Saoer Imam Hanafi: „Lamoen kitoe mah, balik bae, pek geura ngomong djeung pamadjikan maneh, maneh moal ngalanggar soempah maneh."

Toeloej si lalaki teh indit ka Soefjan bari nerangkeun tjariosan Imam Hanafi. Barang kadangoeeun Soefjan bendoe, djalaran noeroetkeun sangkaan andjeunna mah Imam Hanafi teh ngalalaworakeun perkara soempah. Teras andjeunna ngaloeloeongsoer Aboe Hanafi ka boemina.

Walon Imam Hanafi: „Waktoe si salaki soempah, si pamadjikan ngadjawab (ngomong) ka salakina koe soempahna deui. Djadi koe ajana eta kadjadian, soempah si lalaki teh goegoer. Djadi ajeuna mah teu aja halangan si salaki ngadjak ngomong ka istrina. Doeanana teu pada ngalanggar kana soempahna."

Barang Soefjan ngadangoe waleran Imam Hanafi sarta kahartoseun, toeloej njarios kieu: „Jaktos andjeun teh pinter, barang noe teu kapikir koe koering sarerea, ari koe andjeun mah kapikir."

Deui aja tjariosan Djafar bin Rabi kieu: „Sanggeus sim koering lima taoen tjatjampoeran sareng Aboe Hanifah, koering atjan manggihan deui hidji djalma. noe leuwih anteb leleb ti batan andjeunna,

Loeloegoe para Qodi Aboe Joesoef parantos nerangkeun kieu ka Baginda Haroen Arrosjid, nalika andjeunna ditaros tina hal sifat-sifatna Aboe Hanifah: „Goesti! andjeunna (Imam Hanafi) teh tjarang wawatoe, moeng salamina mikir. Lamoen andjeunna aja noe naros tina hidji masälah, salamina andjeunna ngadjawab kalawan djelas. Sim abdi teu atjan mendakan hidji djalma noe langkoeng oeninga tina hal agama ti batan andjeunna. Andjeunna tara njarioskeun tina hal kaajaan hidji djalma, iwal koe kahadean."

Saoer Baginda Haroen Arrosjid: „N j a k i t o e p i s a n a c h l a k n o e s o l e h t e h."

Boemen - boemenna Imam Hanafi teh, kadjaba basadjanna, oesahana tjekap koe djadi soedagar soetra.

Seratan2 andjeunna rea noe disimpen di bibliotheek2 di Mesir sareng di Paris. Kitab pakih karangan andjeunna noe pangmashoerna nja eta „A l - F i q h o e l a k b a r" (الفقه الاكبر) sareng „A l - M u s n a d" (المسند).

Dina taoen 150 H. ieu Imam anoe ageng djasana kanggo Islam sareng oematna moelang ka asal. إنا لله وإنا إليه راجعون.

Doepi dikoerebkeunana di wetaneun kota Bagdad.

والله أعلم بالصواب

Teraskeuneun

T. J.

## PATAROSAN.

Moegi masihan katrangan tina perkawis Hadis anoe ditjarioskeun dina Kitab بدائع الزهور no. 2 barisan kadoea ti handap, anoe kieu:

(روي) الامام أحمد فى مسنده عن عامر العقيلى رضي الله عنه أنه قال: قلت يا رسول الله اني كان ربنا قبل أن يخلق السموات والارض؟ قال كان في غمام فوقه هواء وتحته هواء: ثم خلق عرشه على الماء قال بعض العلماء الغمام هو السحاب. خازن ١٦٦.